**1 – ГІурба дер бохург хІун ду?**

ГІурба – иза лекха хинволчу АллахІана герга вахархьама, Іийд-дийнахь дуьйш долу хьайба ду – эмкал, йа бежана, йа уьстагІ, йа газа.

**2 – ГІурба деран тешалла хІун ду?**

ГІурба деран тешалла Къуръана тІера айат а ду, Суннатера хьадис а ду. Лекха хинволчу АллахІа бах: ∢Ткъа ахь хьайн Делана ламаз а де, (гІурбанна) урс а хьакха➢ (Сурат «Ал-Кавсар» 2 айат). Имам Тирмизийс дийцина, Ибн Іумарера – Дела реза хуьлда цунна – схьа, Делан Элчано а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – бусалба наха а гІурба дийра аьлла.

**3 – ГІурба дер мел деза, мел мелехь ду?**

Іаишата – Дела реза хуьлда цунна – аьвал: «Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира: «ГІурбанан дийнахь, Адаман кІанта йийр йолчу Іамалех АллахІана уггар дукха езарг – (гІурбанна урс хьокхуш) цІий Іанор ю. Бакъдолуш, къемат дийнахь иза догІур ду (ша ма-дарра), шен маІашца, шен месашца, шен бергашца, (оцу хІора меженаца цунна мел хуьлуш). АллахІа къобал до цо Іанийна цІий, иза лаьтта охьа а дожале. Цундела, аш и (гІурба) доьйла шайн цІенчу даггара, и дер дика хеташ».[1]

**4 – ГІурба деран хІун хьукм ду?**

ГІурба дер чІагІдина суннат ду, важиб дац, делахь а шен ницкъ кхочург иза ден хьажа веза, хІунда аьлча Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша Мединатехь дьаккхинчу итт шарахь хІоразза а гІурба дуьйш хилла дела.[2] Ткъа иза важиб доцуш, чІагІдина суннат хилар гойту, Ибн Іумаре – Дела реза хуьлда цунна – «иза важиб дуй?» аьлла хаьттича, цо – «Делан Элчано а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – бусалба наха а дийра гІурба» - аьлла жоп даларо, важиб ду а ца олуш.[3] Кхин а, «иза суннат а ду, дика а ду» а аьлла цо – Дела реза хуьлда цунна.[4]

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Шен гІурба ден аьтту а болуш гІурба дуьйр доцург тхан ламазан-чоьнна герга ма вогІийла».[5]

Цундела, доьзалахь цхьамма дийча суннат массарна а тІера долу, цхьана доьзалехь цхьамма а ца дуьйш дитар дика дац.

Бакъду, шина хьолехь важиб хуьлий тІедужу гІурба дер:

[1] Тирмизи.
[2] Тирмизи, Ахьмад.
[3] Тирмизи.
[4] Бухари.
[5] Хьаким.

*Хьалхара хьал:* Шен цхьана даьхни юкъара гӀурбанна ден мегаш долчу хьайбанна цӀе тоьхча, масала – «хӀара уьстагӀ гӀурбанна буьйр бу ас» - аьлла цхьа уьстагӀ билгалбича, и уьстагӀ бер важиб хуьлу цунна тӀехь.

*ШолгӀа хьал:* «АллаӀха доьхьа ас сайна тӀелеци гӀурба дер» - аьлла, йа и маьӀна долчу цхьана кхечу дешнашца, цхьаммо шена гӀурба дер тӀелацахь, важиб хуьлий тӀедужу цунна иза.

**5 – ГӀурба дер хьанна ду суннат? Хьан ден деза иза?**

ГӀурба ден деза хӀара кхо биллам шеца кхочуш хиллачо:

1) Бусалба хилар. Бусалба воцучуьнга гӀурба де олуш дац.

2) Кхиъна ваьлла а, хьекъал долуш (шен кхетамехь волуш) а хилар.

3) Ницкъ кхочуш хилар. Ницкъ кхочуш лору, нагахь санна шена а, ша кхаба безачарна а, Ӏийд-дийнахь а, цул тӀаьхьа долчу кхаа дийнахь тоьъачул – юучунна-молчунна а, духарна а, хӀусамна а – даьхни делахь, тӀаккха цул совнаха гӀурба эццал ахча хилча.

**6 – ГӀурба хӀун маьӀна долуш дуьйш ду?**

Уггар хьалха хаа деза, гӀурба дер Ӏибадат хилар, цундела вайна довза тарлуш долу цуьнан маьӀнаш массо а Ӏибадатн маьӀнел тӀаьхьа догӀуш ду, ткъа муьлхха а Ӏибадатан маьӀна – АллахӀана муьтӀахь хилар гайтар, Цо аьлларг къобал дар гайтар, Цо аьллачунна реза хилар гайтар, адамо ша Цуьнан лай хилар гайтар ду.

И муьлхха а Ӏибадатца долу коьрта маьӀнел тӀаьхьа, гӀурба деран бахьанех а, маьӀнех а ду ИбрахӀим-пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Дала шен кӀантана урс хьакха аьлла тӀедожорца зийначул тӀаьхьа, Цо цунна цхьа боккха ка белла хилла гӀурбанна бен, цуьнан кӀентан метта бен, тӀаккха и ка бийна цо гӀурбанна. Цо и доккха гӀурба дер карладоккхуш доь вай а и гӀурба, цунах тарлуш, цуьнан некъаца некъ лоцуш.

Цул совнаха, Ӏийд-де массо бусалба нехан деза де ду, цундела цу дийнахь массо бусалба нах цхьатерра самукъане хилар кхочушдарна гӀо а ду гӀурба дерца, цуьнан жижиг мискачарна а, хьашт долчарна а дӀадаларца, шен доьзална а, охӀлунна а цу дийнахь хазахетийтарца. Ткъа иштта и сагӀа делча, бусалба юкъараллин барт чӀагӀло, бусалба нехан гергарло а, вежаралла а чӀагӀло, царна юкъахь даьржа шаьш цхьа бусалба нах хиларан маьӀна.

**7 – Муьлха хьайба ден мега гӀурбанна?**

ГӀурбанна ден мегаш долу хьайба кхоъ бен дац: йа эмкал, йа бежана, йа уьстагӀ – уьстагӀашна юкъайогӀу гезарий а. Ткъа церах йийча уггар деза дерг эмкал ю, тӀаккха бежана ду, тӀаккха уьстагӀ-газа ю.

ХӀун билламаш кхочуш хила беза гӀурбанна дуьйчу хьайбанца?

*Хьалхара биллам хан ю:* Эмкал ялхолгIачу шаре яьлла хила еза. Бежана а, газа а ши шо а кхаьчна, кхоалгIачу шаре даьлла хила деза. УьстагI цхьа шо а кхаьчна, шолгIачу шаре баьлла хила беза, йа шо кхачаза белахь а, берстина а болуш, хьалхара церагш охьаэгна хила беза.

*ШолгIа биллам сакхт ца хилар бу:* ГIурбанна дуьйш долу и кхо хьайба – эмкал, бежана, уьстагI-газа – шайн жижигана иэшам беш долу сакхташ доцуш хила деза. Цундела, цхьана бIаьргана са гуш доцу хьайба а мегар дац, жижигана иэшам бен цамгар йолу хьайба а мегар дац, кхечерах къасточу кепара астагIа долу хьайба а мегар дац, дажа а ца дежаш цхьана метта хьийзаш долу хьайба а мегаш дац, чIогIа аздалар бахьана долуш тIум дIаяьлла хьайба а мегаш дац. Иштта оцу сакхташца дуста деза кхидолу сакхташ а, жижигана иэшам а хуьлуьйтуш, аз а доьлуьйтуш долу. Кхин а, лерган цхьа дакъа хадийна дерг а, йа дерриге лерг дIахадийна дерг а, лерг доцуш дуьненчу даьлларг а мегаш дац, дуьмах цхьа дакъа хадийнарг а, дум дIабаьккхинарг а, цIоганах цхьа дакъа хадийнарг а мегаш дац. Амма даьIна хьайба а, маIа кагйелла хьайба а, дум а, шим а боцуш дуьненчу даьлла хьайба а – уьш мегаш ду.

ГIурба механа дезаниг мел дий гIолий ду, уггар тоьлларг дер а гIолий ду.

**8 – Мас стага мел хьайба дийча кхочуш хуьлу гIурба дер?**

Цхьана стага цхьа уьстагI, йа цхьа газа йийча гIурба кхочуш хуьлу, цунна тIера а, цуьнан доьзалнна тIера а, вай лакхахь ма-аллара. Эмкал а, бежана а ворхI стага юкъахь дийча кхочуш хуьлу. Жабира – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Оха урс хьаькхира Делан Элчанца – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Хьудайбийатехь, цхьана эмкална ворхIанна тIера, цхьана бежанна а ворхIанна тIера».[6]

**9 – ГIурба деран хан хIун ю? Маца доь иза?**

ГIурба деран хан Iийд-дийнахь Iийд-ламаз дичахьана дуьйна, Iийд-дийнал тIаьхьадогIучу кхаа дийнан тIаьхьььарчу дийнахь малх чубуззалц йолу хан ю. Вуьшта аьлча, Iийд-дийнахь Iуьйранна малх хьалабаьллачул тIаьхьа, ши ракаIат ламаз а, жима ши хутIба а далла йолу хан яьлча дIйолаелла, Iийд-дийнал тIаьхьа долчу кхаа дийнах тIаьххьарчу дийнахь малх чубуззалц йолу юкъ гIурба деран хан ю. Iийд-ламаз динчул тIаьхьа, оцу диъ дийнахь муьлхха хенахь а ден мегаш ду иза, делахь а Iийд-ламазал тIаьхьа дийча гIолий ду. Амма Iийд-ламазал хьалха цхьана хьайбанна урс хьакхьахь – иза гIурба лоруш дац, шен доьзална даа жижиг ду цо дийнарг, гIурбанан маьIна дац цуьнца. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «(Iийд-)ламазал хьалха урс хьаькхначо шена (жижигана) хьаькхна, (Iийд-)ламазал а, шина хутIбатал а тIаьхьа урс хьаькхначо шен хьадж кхочуш а дина, бусалба нехан суннатца а нисвелла иза».[7]

Буьйсанна урс ца хьакхар дика ду, хьакха дезаче ца хьокхуш галвала а, шен куьйгах хьакха а кхерам болу дела, жижиг буьйда доллуш дIадекъа а ларор

[6] Муслим, Абу Давуд, Тирмизий, Ибн МаджахI.
[7] Бухари, Муслим.

воцу дела, амма иштта и кхерам а бацахь, жижиг сихха дIасадекъа ларор а велахь буьйсанна дийча а хIумма а дац.

**10 – ГIурбанна урс хьокхуш дан дезаш а, дича дика долу а хIуманаш хIун ду?**

Урс хьокхучу хенахь дан дезаш а, дича дика долу а хIуманаш хIорш ду:

1) Шега хьакхалахь шен гIурбанна ша урс хьакхар дика ду, шега урс ца хьакхалахь, хьокхучу хенахь уллохь хилар а дика ду.

2) Ниййат дар. Дуьйш дерг ша хаьлха цIе тоьхна долу хьайба дацахь, урс хьокхучу хенахь ниййат дан деза гIурба ден. Нагахь санна ша гIурба цхьаьнга кхечуьнга доьйтуш делахь, иза ша векил вечу хенахь ниййат дан деза, йа иза урс хьакха волалуш ниййат дан деза.

3) АллахIан цIарца хьакхар. Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша шен гIурба дуьйчу хенахь аьлла: «Бисмилла́хI» - «АллахIан цIарца!».[8] Нагахь санна вицвелла, йа цхьана кхечу бахьанийна Дела цIе ца яккхахь, гIурба нийса ду, даа мегаш а ду, Делан цIе яккхар суннат ду.

4) Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – салават диллар дика ду, кхечу иштточу меттигашкахь дилларе терра.

5) Хьайба къилбехьа дерзор а дика ду, Пайхамара а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша хьайба дуьйчу хенахь иза къилбехьа дерзийна дела.[9]

6) Такбир дича а дика ду, масала иштта: «Бисмилла́хIи, Алло́хIу акбар». Анаса дийцинчу хьадисехь ду: «Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – гIурбанна ши ка бийра, цаьршинан агIона тIе ког а биллина, АллахIан цIе а йоккхуш, такбир а деш». [10]

7) ГIурба къобал де аьлла доIа дича а дика ду, масала иштта: «Алло́хIумма хIа́за́ минка ва илайка, фатакъоббал минни́» - «Йа АллахI! ХIара Хьоьгара а ду, Хьоьга а ду, къобал де Ахь соьгара!».[11] Цунна тешалла ду, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша гIурбанна урс хьокхучу хенахь – «Алла́хIан цIарца! Йа АллахI! Къобал де Ахь Мухьаммадера

---

[8] Бухари, Муслим.
[9] Ибн Маджас дийцинчу хьадисехь ду иза, и хьадис гIийла ду, делахь а, Ибн Iумарна – Дела реза хуьлда цунна – ша хьайбанна урс хьокхуш иза къилбехьа дерзор дика хетара аьлла деана ду, кхин а, Имам Iабдур-Рázза́къа дийцина нийсачу иснадаца, Ибн Iумарна – Дела реза хуьлда цунна – къилбехьа ерзоза йийна йолу хIума дика ца хетара аьлла, Шейх ал-Албанийс «Мана́сикул-Хьадджи вал-IумрахI» тIехь ма-аллара.
[10] Бухари, Муслим.
[11] Iакъикъатана урс хьокхучу хенахь иза алар деана хьадисехь, Ибнул-Мунзира а, Абу ЙаIла́с а, Ал-Базза́ра а дийцина долчу. Кхин а, цунах терра долчу дешнашца иза дийцина Имам БайхIакъийс «Ас-Сунан Ал-Кубро́» тIехь а, «ШуIабул-Ийман» тIехь а, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – гIурба дуьйчу хенахь иза элира аьлла.

а, Мухьаммадан охІлунгара а, Мухьаммадан умматера а!» - элира аьлла деана долу хьадис.[12]

**11 – ГІурба дийначул тІаьхьа, хІун до цунах?**

*Нагахь санна дийна долу гІурба важиб дерг хиллехь* – вай, лакххахь гІурба деран хьукм дуьйцуш хьахийначу шина хьолехь дерг – и гІурба дийначунна а, цо кхаба безачарна а мегаш дац оцу кепара долчу гІурбанах шайна цхьаъа хІума яа. Нагахь санна цара цунах цхьа хІума яахь, оцу хІуманан мах тІебужу царна, йа шаьш йиинарг санна йолу хІума дІайалар тІедужу царна.

*Нагахь санна дийнарг суннат гІурба хиллехь* – цунна мегаш ду цунах шена луъучул даа, нагахь санна цхьадерг сагІийна дІалур делахь. Делахь а, мелехь дерг, цуьнан беркатан дакъа шена а кхачийтархьама шена цхьа кІеззиг долу дакъа а дитина, дуккхах дерг сагІийна дІадалар ду. Шена лаахь, иза кхаа декъе декъа а декъна, цхьа дакъа шена дита а, важа дакъа мискачарна сагІийна дала а, важадерг шена бевзачарна а, лулахошна а, гергарчарна а дала а мегар ду цо, хІара тІаьххьараниш миска бацахь а; ткъа мискачарна сагІийна делларг цара шайна лаахь дохка а, шайна луъург дан а йиш ю церан, амма хьал долуш болчарна делларг – иза царна даа делла ду, сагІийна делла дац, цундела цара иза дохка мегар дац.

**12 – ГІурба дийначо, йа дейтинчо, гІурбанан цІока дІайохка мегий?**

Ца мега, иза йохка а ца мега, йа гІурбанна урс хьаькхначунна механа йала а ца мега. Шена лаахь иза сагІийна йала а мегар ду цо, шена лаахь ша шена пайденна йита а мегар ду.

**13 – Цхьана меттехь дийначу гІурбанан жижиг кхечу метте дІадахьа мегий?**

Нагахь санна гІурба дийначу меттехь цуьнга хьашт долуш миска нах белахь иза дІадахьар дика хир дац, нагахь санна цигахь болчу мискачу нахана тоам боллуш дайъина гІурбанаш делахь, совдаьлларг кхечу метте а, кхечу махка а дІадахьа мегар ду.[13]

**14 – ГІурба дерца доьзна долу коьрта суннаташ хІун ду?**

- Зул-ХьидджахІ беттан хьалхара итт де дІадоладелча, гІурба ден лууш волчунна суннат ду шен цхьаъа а мас а, мІара а ца хадор, ша гІурба дийна валлалц. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Зул-ХьидджахІ бутт болалуш (стиглахь) шайна бутт гича, шух цхьаъ гІурба ден лууш хилахь, шен мІара а, шен мас а ма хадайойла цо».[14]

---

[12] Муслим, Абу Давуд.
[13] Иза мегаш хилар нийса леринчех ву Имам Такъиййуд-Дúн Ал-Хьисний, «Кифáйатул-Ахйáр» тІехь.
[14] Муслим.

- Бусалба нехан паччахьна суннат ду, бусалба нехан «байтул-ма́л» (даьхни-цIа) юкъара, бусалба нахана тIера гIурба дер. Муслима дийцинчу хьадисехь ду, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – гIурбанна цхьа ка бийра аьлла, иза буьйчу хенахь хIара а олуш: «АллахIан цIарца! Йа АллахI! Къобал де Ахь Мухьаммадера а, Мухьаммадан охIлунгара а, Мухьаммадан умматера а!». Цо и гIурба, адамаш Iийд-ламазана гуллучу меттехь (ламазан чоьна а, маьждигна а уллохь) дийча дика ду, ша цунна урс хьаькхча а дика ду.